மானேந்தியப்பர்

# காயில் வரலாறு







தேவஸ்தான வெளியீடு

உ

சிவமயம்

திருநேல்வேலி ஜில்லா, அம்பாசமுத்திரம் தாலுகா,

கல்லிடைக் குறிச்சி, தளச்சேரி

# மானேந்தியப்பர்

# கோயில் வரலாறு




P. A. சுப்பிரமணிய முதலியார், அம்பாசமுத்திரம்
மானேஜிங் தர்மகர்த்தர்

சாது அச்சுக்கூடம்,
இராயப்பேட்டை, சென்னை

1943

விலை அணா ஒன்று

# முகவுரை

மக்கள் வாழ்வு செம்மைப் படுவதற்கும், அன்னார் அறிவு நல்வழிப்படுவதற்கும் இன்பத்துடன் இசைந்த "சமய வாழ்வு" இன்றியமையாததாகும். மக்கள் தம் மனத்தை ஒருமுகப்படுத்தி இறைவனை எண்ணி வாழ்த்தி வழிபட்டு நற்கதி பெறுவதையும், சமயப்பற்றினை உலக மெங்கும் பரப்புவதையும் நோக்கமாகக் கொண்டே தமிழ் நாட்டில் ஆங்காங்கே இறைவனுக்கு ஏற்ற திருக்கோயில்கள் உண்டாயின. முன்னாளில் எல்லாம் தமிழ்நாட்டை ஆண்ட தமிழரசர்கள் இத்திருக்கோயில்கட்கென்று நிலம் முதலி யன தானஞ்செய்து வழிபாடுகள் விழாக்கள் ஆகியவை செவ்வையாக நிகழ்ந்து வருவதற்குரிய ஏற்பாடுகள் செய்து அவற்றைக் கண்ணுங்கருத்துமாகப் பாதுகாத்து வந்தனர். மக்களும் நல்வழிப்பட்டனர். இந்நாளிலோ சமயப்பற்று அருகி வருகிறது. கோவில்கள் நல்ல முறையில் கண்காணிக் கப் பெறவில்லை என்றுகூறி வருந்தாமலிருக்க முடியவில்லை.

இந்நிலையில் சென்னை இந்துமத அறநிலையப் பாது காப்புக் கழகம் தோன்றிக் கோவில்களின் நிலைபற்றிய ஆக்க வேலைகளைப் புரிய முற்பட்டது தமிழ்நாட்டார் தவப் பயன் என்றே கூறவேண்டும். அதுமட்டுமன்று. இப்போது அக்கழக ஆணையாளரும், சைவ சமய சீலரும், சிறந்த ஆராய்ச்சியாளரும் ஆகிய ராவ்பகதூர் - திருவாளர் - C. M. இராமச்சந்திரஞ் செட்டியார் அவர்கள் ஒரு சுற்ற றிக்கை விடுத்தார்கள். அதன் நோக்கம் அயலூர்களி லிருந்து தலத்திற்கு வருவார் யாவரும் அவ்வத்தலத்தைப்

பற்றிய உண்மைகளை யெல்லாம் நன்குணர்ந்து கொள்ள வேண்டும் என்பதே. இவ்வாறாக நமது ஆணையாளர் அவர்கள் சைவசமயத்திற்கும் தமிழிற்கும் செய்துவரும் தொண்டுகள் அளப்பரியன என்று கூறினால் அது மிகையாகாது.

மேற்கண்ட சுற்றறிக்கையின்படி இத்திருக் கோயில் பற்றிய வரலாற்றினைத் தாமிரபர்ணிச் சருக்கம் முதலியவற்றின் துணைகொண்டு எழுதி உதவிய அம்பாசமுத்திரம் தீர்த்தபதி ஹைஸ்கூல் தமிழாசிரியர் - வித்வான் - திரு. V. குஞ்சிதபாதம் ஐயரவர்கட்கு எமது நன்றி உரியதாகும். இவ்வரலாற்றைப் படித்து இவ்வூர்ப்பெருமானை வழிப்பட்டு மக்கள் எல்லா நல்வாழ்வுகளையும் பெற்று இன்புறுவாராக.

ஸ்ரீ மானேந்தியப்பர் தேவஸ்தானம் } P. A. சுப்பிரமணிய முதலியார்
மானேஜிங் தருமகர்த்தர்

மாரியப்பபிள்ளை என்ற சுப்பிரமணிய பிள்ளை

A. S. சொக்கையா பிள்ளை

தருமகர்த்தர்கள்

---

உ

சிவமயம்

கல்லிடைக்குறிச்சி தளச்சேரி
வடிவாம்பாள் சமேத

# மானேந்தியப்பர்

# கோயில் வரலாறு

## 1. கோயில் அமைந்துள்ள இடம்

பழமையும் பெருமையும் வாய்ந்ததெனப் பலரும் புகழும் பாண்டிய நாட்டுத் திருநெல்வேலி ஜில்லா, அம்பாசமுத்திரம் தாலுகாவைச் சார்ந்த கல்லிடைக்குறிச்சியென்னும் கிராமத்தில் 'தளச்சேரி' என்னும் இடத்தில் 'மானேந்தியப்பர் கோயில்' விளங்குகின்றது. கோயிலிருக்குமிடம் கல்லிடைக்குறிச்சி ரயில்வே ஸ்டேஷனிலிருந்து சுமார் அரை மைல் தூரமிருக்கும்; பெரிய வண்டிப் பாதையிலிருந்து சுமார் இரண்டு பர்லாங்கு தூரமிருக்கும். பிரயாணிகள் இங்கு வருவதற்கு ரயில் வசதியோடு மோட்டார் வசதியுமிருக்கின்றது. இக்கோயில் அமைந்துள்ள ஊராகிய கல்லிடைக்குறிச்சியின் பெருமைகளை ஒருவாறு நாமறிந்து கொள்ளவேண்டியது அவசியமாகும்.

## 2. ஆலயம் பல கொண்ட அரும் பதி

'ஆலயம் தொழுவது சாலவும் நன்று' என்ற பொன்னுரையின் பொருள் உணர்ந்த இவ்வூர் மக்கள்,

பெரும்பாலும் தெருவிற்கு ஒரு கோயிலமைத்து ஆண்டவனை வழிபடும் அழகு போற்றத் தக்கதாகும். 'கோயிலில்லாவூரிற் குடியிருக்க வேண்டாம்' என்னும் பெரியோர் வாக்கு ஒரு ஊருக்கு ஒரு கோயிலாவது இருக்க வேண்டுமென்பதை வற்புறுத்துகின்றது. இவ்வூரிலோ பல கோயில்கள் அமைந்திருக்கின்றன. ஊர் மத்தியில் 'ஸ்ரீலட்சுமி வராகர் கோயில்' என்ற விஷ்ணு ஆலயமும், அதற்கு வடகிழக்கே 'மானேந்தியப்பர் கோயில்' என்ற சிவன் கோயிலும் அமைந்திருப்பது இவ்வூரின் பாக்கியமென்றே கூறவேண்டும். எங்ஙனமெனில் ஊர் நடுவில் விஷ்ணு கோயிலும் கோடியில் அவ்விஷ்ணு கோயிலின் வடகிழக்கே சிவன் கோயிலும் அமைவது ஊரின் நலத்திற்குத் துணைபுரிவதாகுமென்று பெரியோர் கூறுவர்.

## 3. ஆற்றின் அழகு

'ஆறில்லா ஊருக்கு அழகு பாழ்' என்பது யாவரும் அறிந்ததொன்று. இம்முறையில்பார்க்குமிடத்துத்'தாமிரபர்ணி' நிகரற்றது. இந்நதி பொதிய மலையிலுள்ள பல மூலிகைகளிற் படிந்து வருவதால் தன்னில் மூழ்குவோரிடம் பிணி வராமற் காக்கும் அருமருந்தாக விளங்குகின்றது. தாமிர சத்தைப் பெற்றிருப்பதால் கொடிய குஷ்டரோகத்தையும் போக்கும் ஆற்றல் இந்நதிக்கு இருக்கின்றதென்று வைத்தியர்கள் கருதுகின்றனர். மேலும் இந்நதி 'தட்சிண கங்கை' என்னும் சிறப்புப் பெயர் பெற்றிருக்கின்றது. நம் நாட்டின் வடக்கேயுள்ள 'இமயக் கங்கை' எங்ஙனம் தன்னில் மூழ்குவோரின் பாவங்களைப் போக்குமோ அதுபோல் பொதியக் கங்கையாகிய இதுவும் மக்கள் மன மாசுகளைப் போக்கும்

ஆற்றல் பெற்று விளங்குகின்றது. தாமிரபரணி என்ற பெயர் 'தண்பொருநை' என்ற தமிழ்ப் பெயரின் மரூஉ என்று ஆராய்ச்சியாளர் கூறுவர்.

### 4. கன்னடியன் கால்

கன்னடியன்கால் என்னும் கால்வாயைப் பெற்றிருப்பதும் கல்லிடையின் சிறப்புக்களில் ஒன்ருகும். இது ஒரு கன்னடிய அரசனுல் வெட்டப்பட்டது பற்றி இப்பெயர் பெற்றது என்பர். இக்காலைப் பற்றிக் கர்ண பரம்பரையாக ஒரு கதை வழங்குகின்றது. சேர அரசன் ஒருவனது குமாரிக்குப் 'பிரம்ம ராட்சதன்' என்னும் பேய் பிடித்திருந்ததாம். அப்பேயைப் போக்குவோர்க்கு அளவிறந்த பொன் தருவதாக அரசன் அறிவித்தான். பல மந்திரவாதிகளும், சாஸ்திரிகளும் தம்மாலியன்ற அளவு முயன்றும் பேய் ஓடினபாடில்லை. சாஸ்திரங்கள் பல கற்று அவற்றைப் பிறர்க்குப் போதிக்காதவரே இப்பேயுருவம் பெறுகின்றன ராதலின் சாதாரண மந்திரவாதிகளாலோ சாஸ்திரிகளாலோ அதை ஓட்ட முடியாது. சாஸ்திர மாந்திரிக அறிவோடு சமயோசித யுக்தியும் இருந்தால்தான் அப்பேயை ஓட்ட முடியும். அப்பேய் தன்னிடம் வருவோரிடம் முதலில் மூன்று விரலைக் காட்டுமாம்; பின் இரு விரலைக் காட்டுமாம்; கடைசியில் ஒரு விரலைக் காட்டுமாம். இப்படி இது விரலைக் காட்டுவதன் பொருள் பலர்க்குப் புரியவில்லை. பேயின் குறிப்பின் பொருளறிந்து பதில் கூறுவோர்க்கே அப்பேய் அஞ்சும்.

இது இங்ஙனமிருக்க, ஒருநாள் கன்னடிய அரச குலத்தவன் ஒருவன் அரசனிடம் வந்து, தான் அப்பேயை ஓட்டுவதாகச் சொன்னன். அரசனும்

சம்மதிக்க இருவரும் பேய் கொண்டவளிடம் சென்றனர். பேய் வழக்கம்போல் இவ்வரசனிடமும் முதலில் மூன்று விரலைக் காட்டிற்று. அரசன் 'முடியாது' என்ருன். அடுத்தபடி இருவிரலைக் காட்ட அதற்கும் 'முடியாது' என்றே பதில் கூறினன். கடைசியில் ஒரு விரலைக் காட்ட 'தருகிறேன்' என்று பதில் கூறினன். உடனே பேய் அவனுக்கு அடங்கி அகன்றுவிட்டது. பேய் மூன்று விரலைக் காட்டியதன் கருத்து 'காமியம், நிஷ்காமியம், லௌகிகம் என்னும் மூன்றன் பலனைத் தருகிருயா?' என்று கேட்டதாகும். இரண்டு விரலைக் காட்டியதன் கருத்து 'இவற்றுள் எவ்விரண்டின் பலனையாவது தருகிருயா' என்று கேட்டதாகும். ஒரு விரல் காட்டியதன் கருத்து 'ஏதாவது ஒன்றன் பலனைத் தருகிருயா' என்று கேட்டதாகும். 'காமிய' - பலனை (தன்னலம் கருதிச் செய்த புண்ணியத்தின் பலன்) மற்றவர்க்கு அளிப்பதால் குற்றமில்லை யென்பதையும் பேயின் குறிப்பையும் அறிந்த அவன் தன் சாமர்த்தியத்தால் பேயை ஓட்டினதற்காக அரசன் அளவிறந்த பொன்னை அவனுக்கு வழங்கினன். பொன் பெற்ற அம்மந்திரவாதி பொதியில் சென்று அகத்தியரைத் தரிசித்தான். அப்போது அகத்தியர் ஓர் 'கால்' வெட்டுமாறு அவனுக்குக் கட்டளையிட்டனர். அங்ஙனமே அவன் அகஸ்தியர் அனுப்பிய பசு செல்லுமிடங்களையே கால் வெட்டும் பிரதேசமாகக் கருதி வெட்டினன். கன்னடியனல் வெட்டப்பட்ட காரணம்பற்றி அது 'கன்னடியன் கால்' எனப் பெயர் பெறுவதாயிற்று. மணிமுத்தா நதியும் தாம்பிரவர்ணியும் சேர்ந்து இக்காலில் வருவதால் இரண்டு நதிகளின் ஜலங்களும் பேர்பாதியாக பிரிந்து வருவது நிரம்பவும் அற்புதமானது. மணிமுத்தா நதி பல நெல்லி மரங்கள்

அடர்ந்த பிரதேசத்திலிருந்து வருவதால் இதன் நீர் பருகுவதற்கு மிகவும் இனிமையாயிருக்கும். மணியையும் முத்தையும் வாரிக்கொண்டு வருவதெனப் புகழப்படுவதால் 'மணி முத்தாறு' எனப்படும்.

வெகுதூரத்திலுள்ள வயல்கட்கும் பாயக்கூடிய அளவு நீண்டிருப்பதே சிறந்த காலின் தன்மையாகும். இம்முறையிலும் இது சிறந்து விளங்குவது பாராட்டத் தக்கது. இக்காலின் அணைக்கட்டு கல்லிடையிலிருந்து சுமார் ஒரு மைல் தூரத்திலுள்ளது. இது மானேந்தியப்பர் கோயிலின் தென்பாரிசத்தில் மேற்கிருந்து கிழக்கு நோக்கி ஓடி வருகின்றது. இக்கோயிலுக்கு வருவோர் இக்காலை ஒரு பாலத்தின் மூலம் கடந்து வருவர்.

## 5. மலைகளும் குன்றுகளும்

'கல்லிடைக் குறிச்சி' யென்னும் பெயரே இவ்வூர் மலைகளாலும் குன்றுகளாலும் சூழப்பட்டதென்பதைக் காட்டும். இவ்வூருக்குச் சுமார் ஏழு மைல் தூரத்தில் 'பொதிகை மலை' அமைந்துள்ளது. இம்மலை, அருமையான முத்துக்களையும் மணிகளையும் சந்தன மரங்களையும் தன்னிடம் பொதிந்து வைத்திருப்பதுபற்றி இப்பெயர் பெற்றது போலும். அகத்தியர் தங்கியிருப்பதால் இம்மலை 'அகத்தியகூட பர்வதம்' என்றும் அழைக்கப்படுகின்றது. அகத்தியர் இம்மலையில் தங்கியிருப்பதைப்பற்றிய வ்ரலாற்றை நாம் அவசியம் அறிந்துகொள்ள வேண்டும். சிவபிரான் திருக்கல்யாணத்தின் பொருட்டுத் தேவரும் பிறரும் இமயம் எய்தினர். யாவரும் திரண்டு ஒருங்கு கூடியதால் பூமியின் வட பாகம் தாழ்ந்து தென் பாகம் உயர்ந்தது. அங்ஙனம் உயர்ந்த தென் பாகத்தைச் சமப்படுத்தும் நிமித்தம் சிவபிரான்

அங்கு நின்ற அகத்தியரை அழைத்து 'நீரே தென் கோட்டைச் சமப்படுத்தும் சக்தி வாய்ந்தவர்; ஆதலின் நீர் ஆங்கு சென்றுறைக, எனக் கட்டளையிட்டனர். அது கேட்ட அகத்தியர், 'எம்பெருமானது திருமணக் கோலத்தைக் கண்டு களிக்காமல் இவ்விடம் விட்டு எங்ஙனம் செல்வது' என சித்தம் திகைத்தனர்.

அது கண்ட எம்பெருமான் 'யாம் நீர் சென்று தங்கும் தென்திசைக்கு வந்து திருமணக் கோலத்தோடு உமக்கு காட்சியளிப்போம்; கலங்காமல் செல்க' என்று திருவாய் மலர்ந்தருளினர். அகத்தியர் சிவனாணையைச் சிரமேற்கொண்டு அங்ஙனமே சென்று ஆங்குத் தங்கவே தென் பாகம் சமமாயிற்று. பின்னர், சிவபெருமான் தாம் முன்னரே வாக்களித்தவாறு திருமணக்கோலத்தோடு குறுமுனிக்குக் காட்சி வழங்கினர். இங்ஙனம் சிவபெருமான் அகத்தியருக்குக் காட்சி யளித்த வரலாறு. இவ்வூரின் எதிர்க் கரையிலுள்ள அம்பாசமுத்திர மென்னும் ஊரில் அகஸ்தியர் கோவிலில் சிறந்த பங்குனிமாசம் விழாவாகக் கொண்டாடப்படுகிறது. அம்பை ஸ்தல உற்சவங்களில் இதுமிகவும் சிறந்ததாகக் கருதப்படுகின்றது. இவ்வூரின்கண்ணே அமைக்கப் பெற்றிருக்கும் அகஸ்தியர் கோவிலிலும் இவ்வுற்சவம் சிறப்பாக நடைபெற்று வருகிறது. அகஸ்தியர் இன்றும் பொதிகையில் இருப்பதாக அறிஞர் கருதுகின்றனர். கம்பரும் தமது இராமாயணத்து ஓரிடத்து "என்றும் அவன் உறைவிடமாம்" என்று அகத்தியர் பொதிகையில் இருப்பதைக் குறிப்பிட்டுள்ளார்.

இவ்வளவு பெருமை வாய்ந்த பொதியத்தின் தொடர் குன்றுகள், இவ்வூரின் தென்புறமாகக் கிழக்கு நோக்கிச் சூழ்ந்து நிற்கும் அழகு கண்ணையும் கருத்தை

யும் கவர்வதாகும். தாம்பிரபர்ணி நதி வரும் இடத்தில் மலையில் குறுக்கே மூன்று புறமும் மலைகள் சூழ்ந்த இடத்தில் ஏராளமான பணச் செலவில் இருபெரும் அணைகள் கட்டப்பட்டு வருகின்றன. இவ்வணைகளின் நோக்கங்கள் நீர்ப்பாசன வசதியை அதிகப்படுத்துவதும் மின்சார வசதியை உண்டாக்குவதுமாகும். இவ்வூரின் மேற்றிசையில் 'சிங்கம்பட்டி' ஜமீன்மலை காட்சி யளிக்கின்றது. சிங்கம்பட்டி மலையில் ஏலம் ஜாதிக்காய் முதலிய வாசனைத் திரவியங்கள் உற்பத்தியாகின்றன.

**6. ஊரின் சீதோஷ்ண ஸ்திதி**

அதிக உஷ்ணமும் அதிக குளிர்ச்சியுமின்றி மித சீதோஷ்ணமுள்ளது இவ்விடம் இவ்வூரில் தாம்பிரபர்ணியும், கன்னடியன் காலும் குளிக்கவும் குடிக்கவும் ஒருங்கேயேற்ற நீரைப்பெற்று விளங்குகின்றனவாதலால் இவ்வூர் ஜல வசதியுள்ள ஊராகும். மலைக் காடுகள் அமைந்திருப்பதால் இங்கே காலந்தவருமல் மழை பெய்கின்றது. ஜூன் ஜூலை மாதங்களில் இவ்வூரில் பெய்யும் சாரல் மனதுக்கும் உடலுக்கும் மகிழ்ச்சியும் ஆரோக்கியமும் தருவதாகும். குற்ருலத்தில் பருவம் ஆரம்பித்துவிட்ட தென்பதை இங்குப் பெய்யும் சாரல் மூலம் அறியலாம். பல தாவரங்களும் வளர்வதற்கேற்ற சாரமான மண்ணை இவ்வூர் பெற்று விளங்குகின்றது.

**7. இவ்வூரின் ஜனத்தொகை**

இவ்வூரில் பல மதத்தாரும் ஜாதியாரும் வசிக்கின்றனர். இவ்வூர் ஜன நெருக்கம் வாய்ந்ததென்றே கூற வேண்டும்.

இவ்வூரில் சைவ வேளாளர் முதலியபல வகுப்பார் இருப்பினும் அந்தணர், செங்குந்தர், முகம்மதியர் என்னும் மூவகையினரின் தெருக்கள் ஒருங்கு சேர்ந்து பல தெருக்களிருக்கின்றன. இவ்வூரில் அந்தணர் தெருக்கள் பதினெட்டு இருக்கின்றன. 'பதினெட்டு அக்கிரகாரம் கொண்ட ஊர்' என்று இதனைப் பெருமையாகப் பேசுவார்.

இரண்டாவது பிரிவிலடங்கிய செங்குந்தர் முருகனைக் குல தெய்வமாக எண்ணி வழிபடும் பேறு பெற்றவர்கள். உலகிலேயே சிறந்த தொழில்களென மதிக்கப்படுவன உழவு, நெசவு, வாணிகம் என்னும் மூன்றுமேயாம். இவற்றுள் உயிர் வாழ்வதற்கு அவசியமான உணவுப் பொருளைத் தரும் சிறப்பால் உழவும், உயிரினும் சிறந்த மானத்தைக் காக்கும் சிறப்பால் ஆடைகளைத் தரும் தொழிலாகிய நெசவும் மிகவும் சிறந்தனவென்று அறிஞரால் கருதப்படுகின்றன. இங்ஙனம் மக்களது மானம் காக்கும் நெய்யும் தொழிலில் ஈடுபட்டுள்ள செங்குந்தர்கள் சிவநேசச் செல்வராயும் சீமான்களாகவும் இருக்கின்றனர். மூன்ருவது பிரிவிலடங்கிய முகம்மதியர்கள் இந்துக்களிடம் சமரச மனப்பான்மையுடன் வசிக்கின்றனர். இவ்வூர் ஜனத்தொகை சுமார் இருபதினுயிரம்.

தளச்சேரிக்கும் கன்னடியன் காலுக்குத் தெற்காக குமரர் கோயில் என்று தனிப்பட்ட கோவில் ஒன்று இருக்கிறது. அதைச் சுற்றி விசாலமான ரத வீதிகளிருக்கின்றன. மற்றும் ஊடே உள்ள தெருக்களுமிருக்கின்றன. அதில் சைவ வேளாளர்கள் பெரும்பான்மையும் வசித்து வருகிருர்கள். மேலவீதியில் வேளாக் குறிச்சி

ஆதீன மடமும் வடக்கு வீதியில் ஷ ஆதீனத்தைச் சேர்ந்த பூஜை மடமும் இருக்கின்றன.

## 8. சத்திரம் சாவடிகள்

இவ்வூரில் சில வருடங்களுக்கு முன் வரை அன்ன சத்திரங்கள் பல, யாத்திரை வருவோர் உண்ணவும் தங்கவும் இடம் தந்து விளங்கின. தற்காலத்தில் அத் தகைய சத்திரங்கள் அதிகம் காணப்படவில்லை. இரண் டொரு சத்திரங்கள் ஆங்காங்கே அந்தணர் தெருவில் காணப்படுகின்றன. யாவரும் தங்கும்படி பொது சத்திர மில்லை. இவ்வூர் ரயில்வே ஸ்டேஷனிலிருந்து சுமார் 4 பர்லாங்கு தூரத்தில் பெரிய பாதையின்மேல் ஒரு பஞ்சாயத்து போர்டு ஆபீசும் கிராமச்சாவடியும் காணப் படுகின்றன. இவை தவிர குறிப்பிடத்தக்க வேறு சத் திரமோ சாவடியோ இல்லை.

## 9. தங்குமிடமும் திருவாவடுதுறை ஆதீன மடமும்

மானேந்தியப்பர் கோயிலின் தென் பக்கம் திருவா வடுதுறை மடம் அமைந்துள்ளது.

இது ஆதீன 'சின்னப் பட்ட'மிருந்து தட்சிண ஆட்சி நடத்திய சிறப்புப் பெற்றதாகும். காற்றோட்ட மும், தண்ணீர் வசதியும், பூஞ்சோலைகளும், தோப்பு களும் கொண்ட ஓர் அழகிய விசாலமான இடத்தில் இம்மடம் அமைந்திருக்கின்றது. ஏகாந்தத்தை நாடி இறைவனைக் காணத் தவம் புரியும் பெரியோர்க்கு இது முற்றிலும் ஏற்ற இடம். இம்மடத்தில் ஒருகால் ஆயிரக்கணக்கான ஏழைகட்கு அன்னமிடப்பட்ட தாகவும், அதனால் இதற்குத் 'தளிகை மடம்' என்று பெயர் வந்ததாகவும் கூறுவர். இவ்வூரில் பண்டாரச் சந் நிதி யவர்களால் பரீக்ஷிக்கப்பெற்று அபிஷேகம் செய்து

வைக்கப்பட்ட பல ஓதுவாமூர்த்திகள் இம்மானேந்தியப் பர் வீதியில் இருந்து வந்ததாகப் பெரியோர் அறி விக்கின்றனர். தம்பிரான் வீற்றிருக்கும் கொலு மண்ட பம் தமிழ் நாட்டின் சிற்பச் சிறப்பிற்குச் சான்று பகரும். பழுதுபட்ட நிலையிலும் இம்மடம் அழகாய் விளங்கு வதைப் பார்த்தால் இதன் முன்னிலை கற்பனைக்கடங் காத காட்சி வழங்கியிருத்தல் வேண்டுமென்று எண்ண வேண்டியிருக்கின்றது. ஸ்நான கட்டங்களும் பூஜை செய்யுமிடங்களும் இம்மடத்திற் காணப்படும் அழகிய இடங்களில் ஒருசிலவாம். சைவ வேளாளர் மரபினர் யாரும் இம்மடத்தில் தடையின்றித் தங்கலாம். தலயாத் திரை வருவோரும் மடத்தாரனுமதியின்பேரில் இம்மடத் தில் தங்கலாம். யாத்திரை வருவோர்க்கு இவ்விடம் போன்று இவ்வளவு வசதியுடன் வேறிடம் கிடைப்பது அரிது. இவ்வூரின் எதிர்க் கரையிலுள்ள அம்பாசமுத் திரத்தில் உள்ள லோக்கல் பண்டு சத்திரத்திலும் யாத் திரை வருவோர் தங்கலாம்.

## 2. கோவில் சிறப்பு

இக்கோயில் அமைந்துள்ள இடம் இயற்கையழகு மிக்க விசாலமான ஓர் இடமாகும். இவ்விடம் தலைச்சேரி என்று இருந்து பின்பு "தளச்சேரி" என்று பெயர் கொண்டு விளங்குகின்றது. கோயில்கட்கு அவசியம் இருக்கவேண்டிய அழகு இக்கோவிலுக்கும் பொருந்தி யிருப்பதை இதன் சந்நிதியின் இருபுறமும் தென்னை, மா முதலிய மரங்களைக்கொண்ட தோப்பும் அலரி, பாரி ஜாதம் முதலிய மலர்ச் செடிகளைக்கொண்ட பூந்தோட்ட மும் அழகு பெற விளங்குவதினின்றும் அறியலாம். கோயில் சந்நிதியின் மத்ய பாகம் பெரிய பந்தல் போடு

வதற்கேற்ற நீளமும் அகலமும் கொண்டு உயர்ந்த கற்றூண்களை இரு வரிசையிலும் பெற்றுத் திகழ்கின்றது. உற்சவக் காலங்களில் இவ்விடத்தில் பெரிய கொட்டகை போட்டுக் கோயில் சந்நிதியை அலங்கரிப்பது வழக்கம். இப்பிரதேசத்தைத் தாண்டி சிறிது தூரம் கிழக்கே வந்தால் சந்நிதியின் இரு சிறகிலும் பக்கத்திற்கொன்ருக இரு தேர் மண்டபங்கள் விளங்கக் காணலாம். ஒவ்வொரு மண்டபத்திலும் ஒவ்வொரு தேர் அமைந்துள்ளது. கோயிலின் தென்புறம் திருவாவடுதுறை மடமும் ஏனைய மூன்று பக்கங்களிலும் தெருக்களும் அமைந்திருக்கின்றன. தெருக்களுக்கு அப்பால் அவற்றையொட்டிச் செழித்த வயல்கள் காணப்படுகின்றன.

மடத்திற்கு மேற்புறமாக ஒரு விநாயகராலயம் அமைந்திருக்கின்றது. இம்மானேந்தியப்பர் கோயிலைச் சுற்றி சுமார் $276\frac{3}{4}$ அடி நீளமும், 130 அடி அகலமும் உள்ள நீண்ட சதுர வடிவம் பெறும் மதிற்சுவர் $12\frac{1}{2}$ அடி உயரத்தோடு விளங்குகின்றது. கோயிலின் கீழ்த்திசையில் ஒரு பிரதான வாயிலும் (பிரவேச வாயில்) மேற்கு மதிலில் ஒரு சிறு வாயிலும் அமைந்துள்ளன. பிரதான வாயிலின் முன் ஓர் அழகிய மண்டபம் தன் இருபுறங்களிலும் உயர்ந்த திண்ணைகள் பெற்றுத் திகழ்கின்றது. இதனைத் "திண்ணை மண்டபம்" என்றும், "திரணை மண்டபம்" என்றும் கூறுகின்றனர். இம்மண்டபத்தின் உட்புறம் பாவுக்கல்லின் மத்தியில் இரண்டு கயல்கள் செதுக்கப்பட்டிருக்கின்றன. கோயில் நிலையினுயரே "கஜலட்சுமி" காட்சி அளிக்கின்ருள். இவ்வாயிலின் நிலை சுமார் $14\frac{1}{2}$ அடி உயரமும், சுமார் $8\frac{1}{8}$ அடி அகலமும் உடையது.

இந்நிலையில் இரு மரக்கதவுகள் அமைந்திருக்கின்றன. ஒவ்வொரு கதவும் தம்முள் அளவொத்த பல தட்டுக்களைப்பெற்று விளங்குகின்றது. கோயிலின் வெளியே நின்று நோக்குவோர்க்கு இக்கோயிலின் உயர்ந்த மதிலும், சுவாமி, அம்பாள் வீற்றிருக்கும் கர்ப்பக்கிருக மண்டபங்களின் மேலுள்ள ஸ்தூபிகளும், வானளாவிய கொடி மரமும் தென்படும்.

## 1. "தளச்சேரி"—பெயர்க் காரணம்

கோயிலின் வெளித்தோற்றத்தைப் பற்றி உணர்த்தும்போது கோயிலமைந்துள்ள பிரதேசம் "தளச்சேரி" என்னும் தனியிடம் என்று பார்த்தோம். மக்கள் இப் பிரதேசத்தின் பெயரை "தலச்சேரி", "தளச்சேரி", "தளிச்சேரி" என்னும் மூன்று வடிவில் வழங்குகின்றனர். இம்மூவகை வழக்கிற்கும் தனித்தனியே காரணமுண்டு.

"தலச்சேரி" என்றால் க்ஷேத்திரம் பொருந்திய இடம் என்று பொருள்படும். இது கண்வ முனிவராற் பூஜிக்கப்பட்டுச் சிறந்த தலமானது பற்றி இப்பெயர் பெற்றது என்று கூறலாம். இனி "தளச்சேரி" என்றால் மேடான இடம் என்று பொருளுண்டு. கோயிலமைந்துள்ள இடம் அதன் சுற்றுப்புறங்களை நோக்க உயர்ந்து இருத்தலின் இப்பிரதேசம் அப்பெயரால் அழைக்கப்படுதல் பொருத்தமானதே. இனி "தளிச்சேரி" என்றால் நடனமாதர் தெரு என்று பொருள்படும். இத்தெருவும் அமைந்திருப்பது கொண்டு சிலர் இப்பெயர் இவ்விடத்திற் கமைந்ததென்று கூறுகின்றனர். மேலும் தளி என்றால் கோயில். கோயில் உள்ள சேரி தளிச்சேரி என்னலாம்.

## 2. கோயிலின் உள் தோற்றம்

வாயிலைத்தாண்டி உட் சென்றதும் இடதுபுறம் ஒரு நீர்நிலை, படிக்கட்டுகளுடன் விளங்குகின்றது. இந்த நீர்நிலைக்குக் கன்னடியன் காலிலிருந்து ஒரு மடையின் வழியாகத் திருவாவடுதுறை மடத்திலிருந்து தண்ணீர் வருகிறது. வலதுபுறம் வாகன மண்டபம் ஒன்று அமைந்துள்ளது. அவ்விடத்திற்குச் சற்றுத் தூரத்தில் நவக்கிரகங்கள் அமைக்கப் பெற்றிருக்கின்றன. விக்கிர ஹங்கள் சிற்பத் தேர்ச்சியுள்ளவைகளாகவும் அதற்கு நாற்புறத்திலும் உள்ள அளிகளும் விமானமும் அழகு தருவனவாகவும் அமைந்தது போற்றத்தக்கதாம். சந்நிதி யின் மத்தியில் கொடிமர மண்டபம் விளங்குகின்றது. இம்மண்டபத்து ஒரு பலிபீடமும், பெரிய நந்தியும், கொடி மரமும் முறையே காணப்படும். இதைத் தாண் டிச் சிறிது தூரம் சென்றால் உட் பிராகாரத்திற்குச் செல்லும் மாளிகை வாயில் தென்படும். உட் பிரா காரத்தின் தோற்றத்தைப் பற்றிக் கூறுமுன் வெளிப் பிராகாரத்தை வலம் வருவோம். கொடிமரம், பலி பீடத்துக்குத் தென் பக்கமாகத் தேவஸ்தான ஆபீஸ் கட்டிடமும், நூல் நிலையக் கட்டிடமும் அமைக்கப் பெற்றிருக்கின்றன. அதில் பல சாஸ்திரங்கள் புரா ணங்கள் முதலிய பல புஸ்தகங்கள் வைக்கப்பட்டுப் பலர் வந்து வாசித்து வருகிறார்கள். அதற்கு எதிரில் தெற்கே பார்த்தால் தூணில் மாடன் தம்பிரான் உருவச் சிலை ஒன்று அமைக்கப்பெற்றுளது. அதற்கும் தினப்படி காலங்களில் பூஜை நடந்து வருகிறது. வெளிப் பிரா காரத்தை வலம் வரின் தென் பிராகாரத்தில் மத்தியில் நடைப்பாதையும் இருபுறமும் நந்தனவனமும் அமைந்

திருப்பதைப் பார்க்கலாம். இப்பிராகாரத்தில் ஒரு பெரிய ஊஞ்சல் மண்டபம் அமைந்துள்ளது. இனி மேல் பிராகாரத்திற்கு வரும்போது இடது புறமே நந்தனவனம் அமைந்திருப்பதையும், மத்தியில் ஒரு வாயில் அமைந்திருப்பதையும் பார்க்கலாம். வடக்குப் பிராகாரத்திலும் இடது புறமே நந்தவனம் அமைந்துள்ளது.

### 3. உட்பிராகாரம்

இனி, கோயில் மாளிகையினுட் சென்று உட்பிராகாரத்தை வலம் வருவோம். அங்ஙனம் வலம்வரின் தென் பிராகாரத்தில் இடது புறமாக மடைப்பள்ளி, நால்வர் கோயில், அறுபத்து மூவர் அமைந்த ஒரு மண்டபம் இவை தோற்றம் அளிக்கும். இத்தென் பிராகாரத்தின் வலது புறம் தட்சிணாமூர்த்தி கோயில் காணப்படுகிறது. இப்பிராகாரத்தின் முடிவில் விக்கினேசுவரர் கோயிலும், அதையடுத்து உற்சவராகிய மானேந்தியப்பர் கோயிலும் பொருந்தியுள்ளன. மேற்குப் பிராகாரத்தில் வலம் வரின் இடப்புறம் ஒரு மண்டபத்தில் "தர்ம சாஸ்தா" வும் வடக்கு மூலையில் உற்சவராகிய சுப்பிரமணியர் கோயிலும் அதன் பக்கத்தில் மூலவராகிய சுப்பிரமணியர் கோயிலும் கிழக்கு நோக்கி அமைந்திருக்கின்றன. வடக்குப் பிராகாரத்தின் வழியாய் வரும்போது வலப் புறம் சண்டேசர் கோயிலும் இடப்புறம் மண்டபத்தில் சனிச்வரரும் அமைந்திருப்பதைப் பார்க்கலாம்.

இனி, சபா மண்டபத்திற்கு வரும்போது வடபுறம் உள்ள பள்ளியறை நிரம்பவும் அழகாயும் சலவைக் கற்கள்பதித்தும் வர்ணவேலைகள் செய்யப்பட்டுமிருக்கிறது சிவலிங்கம், வைரவர் கோவில் இவை அமைந்துள்ளன; இனி மணிமண்டபத்திற்கு வந்தால் இம்மண்டபத்தில்

தெற்கு நோக்கிய. 'வடிவாம்பாள்' சந்நிதியமைந்திருக்கின்றது. இம்மண்டபத்தைத் தாண்டி அர்த்தமண்டபத்தினுட் சென்ருல் ஆங்கு, தெற்கு முகமாக இரண்டு நடராஜ விக்கிரகங்கள் காணப்படுகின்றன. அவற்றின் பக்கத்தில் நால்வர்விக்கிரகங்களும்,அருகில் குண்டோதரனுடன் கூடிய ஒரு சிவவிக்கிரகமும் காணப்படுகின்றன. இச்சிவ விக்கிரகத்தின் பெயர் "கங்காளநாதர்" என்று கூறுகின்றனர். இவ்வர்த்த மண்டபத்தினிடையில் நந்தியும், அதன் முன் இடப்புறமாக விநாயகரும், வலப்புறமாக கோயில் நகைகள் வைக்கப்படுகின்ற ஓர் இரகசிய அறையும் உள்ளன. இம்மண்டபத்திற் கடுத்தபடி ஒரு சிறுமண்டபம் காணப்படுகிறது. அதற்கடுத்தபடி மானேந்தியப்பரது கர்ப்பக்கிரகம் காணப்படும். இக்கர்ப்பக்கிரகத்தில் மானேந்தியப்பர் சுமார் மூன்றடி உயரமுள்ள லிங்க வடிவில் ஆவுடையுடன் கூடிக் காட்சியளிக்கிருர்.

## 4. மண்டபங்கள்

இக்கோயிலில் அர்த்தமண்டபம் மணிமண்டபம், சபாமண்டபம் முதலிய பல மண்டபங்கள் அமைந்திருக்கின்றன. அவற்றுள் சில மண்டபங்களின் விசேஷங்களைச் சிறிது கவனிப்போம். கோயிலின் வெளிப்பிராகாரத்தின் தென்புறம் அமைந்துள்ள ஊஞ்சல் மண்டபம் ஏனைய மண்டபங்களைவிட நீளத்தில் மிக்கதாயும், உயரமாயும் காணப்படுகின்றது. இம்மண்டபத்தில் நவராத்திரி விழா, திருக்கல்யாணக் காட்சி முதலிய உற்சவங்கள் கொண்டாடப் படுகின்றன. கொடி மரத்தை யடுத்துள்ள ஒரு பெரிய மண்டபத்தில் உற்சவ காலங்களில் சுவாமி எழுந்தருள்விப்பும், பிரசங்க

மும் நடைபெற்று வருகின்றன. மணி மண்டபத்தில் "வடிவாம்பாள்" சந்நிதியின் வலப்புறம் கிழக்கு நோக்கிய ஒரு சுவரில் கல்வெட்டு ஒன்று காணப்படுகின்றது. இதில் பல பெரியோர்கள் மானேந்தியப்பரின் திருநாட் செலவிற்கு நிலம்விட்ட வரலாறும், அந்நிலத்தின் நாற் புற எல்லையும், குறிக்கப்பட் டிருக்கின்றன. அர்த்த மண்டபத்தில் கோயில் நகைகள் வைக்கப்படும் கருவூல அறை ஒன்று அமைந்திருக்கிறது. மேற்கூறிய கல் வெட்டு கொல்லமாண்டு 773 - மார்கழி - 13உ கோயி லுக்கு நிலம்விட்ட பட்டயத்தைப் பற்றிக் கூறலின் அவ்வாண்டுக்கு எவ்வளவோ முற்காலத்திலேயே இக் கோயில் மண்டபங்கள் முதலியன கட்டப்பட்டிருத்தல் வேண்டுமென ஊகிக்கப்படுகின்றது. மேலும் கொடி மண்டபத்தில் தென்புறம் பாவுக் கல்லின்மேல் கயல் இணைகள் (இரு மீன்) செதுக்கப்பட் டிருத்தல்பற்றி ஒரு பாண்டிய மன்னன் ஆட்சியில் அவனால் இக்கோயில் கட்டப்பட் டிருக்கலாமென்று நினைக்கவேண்டி யிருக் கிறது.

**5. மூர்த்திகளின் பெயர்கள்**

இக்கோயிலில் வீற்றிருக்கும் சுவாமியின் பெயர் "மானேந்தியப்பர்"; அம்பாளின்பெயர் "வடிவாம்பாள்". இங்ஙனம் கூறுவதே யன்றிச் சுவாமிக்குக் "கண்வ சங்கரர்" என்ற பெயரும் வழங்குகின்றது. இக்கோயி லின் கல்வெட்டில் சுவாமியின் பெயர் "மானேந்தியப்ப" ரென்றே குறிக்கப்பட்டிருக்கின்றது. மக்களது பேச்சு வழக்கில் மானேந்தியப்ப ரென்பது "மாந்தியப்பரென" மருவியும் வழங்குகின்றது.

## 6. " மானேந்தியப்பர் " - பெயர்க் காரணம்

இவ்வுலகிலேயே பெரிய வனமென்று கூறப்படுகின்ற ' தாருகா ' வனத்தில் இருந்த முனிவர்கள் தவமே சிறந்ததென்றும், தவத்திற் சிறந்த தாமே சிறந்தவரென்றும், தமது தர்ம பத்தினிகளே கற்பிற் சிறந்தவரென்றும் எண்ணிக் கர்வம் கொண்டிருந்தனர். அக்கர்வம் காரணமாகச் சிவபிரானை வழிபட மறுத்து இகழவுந் தொடங்கினர். இதை யுணர்ந்த எம்பெருமானாகிய சிவபிரான் முனிவர்களது கர்வத்தையடக்கி அவர்களை யாட்கொள்ளத் திருவுளம் கொண்டார். அங்ஙனம் கருதிய அரன் பிக்ஷாடன வடிவம்கொண்டு தாருகா வனத்தில் பிக்ஷை எடுக்க வந்தனர். மேலும் திருமாலையும் மோகினி வடிவங் கொள்ளச்செய்து தம்முடன் தாருகா வனம் வரக் கட்டளையிட்டனர். இவ்விருவர் உருவங்களைக் கண்டு முனிவர்களும் மனைவியரும் மோகித்து வெட்கினர். உடனே எம்பெருமானும் திருமாலும் அவர்களது கர்வத்தை யடக்குமாறு தமது உண்மை உருவத்தை வெளிப்படுத்தி நின்று கணப்பொழுதில் மறைந்தனர். இதைக் கண்ணுற்ற முனிவர்களுக்கு வெட்கமும் கோபமும் ஒருங்கே பொங்கி எழுந்தன.

ஹரனையழிக்க எண்ணி முனிவர் " ஆபிசார ஹோமம் " என்ற ஒரு கொடிய யாகத்தைத் தொடங்கி நடத்தினர். அவ்வேள்வியிலிருந்து புலி, யானை, பாம்பு, முயலகன் என்னும் பூதம் முதலியன தோன்றின. அவற்றை முனிவர்கள் சிவபிரானை அழிக்குமாறு ஏவினர். தம்மீது எதிர்த்து வந்த யானையையும் புலியையும் பிளந்து அவற்றின் தோல்களைத் தமது வெற்றிக்கடையாளமாகத் தரித்துக்கொண்டு, " கரியுரி போர்த்த கருணை

கரனாகவும்'', "புலித்தோலை அரைக்கசைத்த புனித" னாகவும் எம்பிரான் விளங்கினார். சீறிவந்த பாம்பையே சிறந்த ஆபரணமாக ஏற்றுக்கொண்டு அமரர் தலைவனாகிய அரன் "அரவாபரண"னாகப் பொலிந்தார். தம்மை யெதிர்த்து வந்த முயலகனைத் திருவடியால் மிதித்து, "முயலக! தீவினை முயலாதே" என அறிவுறுத்தினார். பிறகு உலகமே நடுங்கும்படியான பேரிடி போன்ற ஒலி செய்துகொண்டு ஒரு மான் வேள்வித் தீயினின்றும் வெளிப்பட அதனையும் முனிவர்கள் எம் பெருமான்மீது ஏவினர். எம்மானை எதிர்த்து வந்த அம்மானை நம் பெருமான் அதன் ஒலியால் உலகம் நடுங்காதிருக்கும் வண்ணம் தமது இடக்கரத்திலேந்தி, காதருகில் வைத்துக்கொண்டார். எங்கும் நிறை நாதப் பிரும்மமாகிய இறைவன் இவ்வொலியைப் பொறுத்துக் கொள்வது ஒரு பெரிய காரியமா? இங்ஙனம் முனிவரியற்றிய யாகத்தில் தோன்றி வந்த பொருள்களை இறைவன் எதிர்த்தடக்கி யிராவிட்டால் அவை அம்முனிவர் கட்கே கேடு விளைத்திருக்கும். ஏனெனில் ஆபிசார ஹோமம் மூலமாக வெளிவந்த பொருள்கள் தாம் வதைப்பதற்குச் சென்ற பொருள் தம்மால் வதைக்கப் படாவிட்டால் ஏவியவரையே அழித்துவிடும். தமக்குக் கேடு எண்ணிய முனிவர்பால் கருணை கூர்ந்தும், உலக நன்மைக்காகவும் **மானை இடனேந்திய சிவபெருமான் மானேந்தியப்பராக** மானிடரும் தேவரும் கண்டு களிக்குமாறு காட்சி வழங்குகின்றார். சிவபிரானது இக்கோலம் **உற்சவரது விக்கிரகத்திற் காணப்படும்** காரணத்தைக் கொண்டே இக்கோயிலிலுள்ள சுவாமியின் பெயர் "மானேந்தியப்பர்" எனப்பட்டது என்று அறிஞர் கூறு

கின்றனர். மூல மூர்த்தி லிங்கரூபத்தில் காட்சி வழங்கு கிறது.

**கண்வ முனிவரால்** வழிபடப்பெற்றமைபற்றி இம் மூர்த்தி **" கண்வ சங்கரர் "** என்றும் அழைக்கப்படுகின் றார். சிவபெருமான் மானேந்தியப்பராக நின்ற நிலை பின் வரும் கந்தபுராணச் செய்யுட்கள் மூலம் தெளி வாக அறியப்படுகின்றது. இச்செய்யுட்கள் கந்தபுரா ணம், தக்ஷகாண்டம் ததீசி யுத்தரப் படலத்தில் காணப் படுகின்றன. செய்யுட்கள் பின் வருமாறு :—

1. பின்னுற வொருமான் அங்கண்
 பிறந்தது முனிவ ரெல்லாம்
அன்னதை அரன்பால் உய்ப்ப
 அந்தரத் தெழுந்து பாய்ந்து
தன்னெடுங் குரலால் வல்லே
 சராசரம் வீட்டிச் செல்ல
முன்னவன் உயிர்கள் அற்றால்
 முடிவுறு து அருட்கண் வைத்தான்.

[அங்கண் = அந்த யாகத்தில் ; உய்ப்ப = அனுப்ப ; வல்லே = விரைவாக ; அற்றால் = அதனால்.]

2. மற்றதன் பின்றை எந்தை
 மான் பிணையதனை நோக்கித்
தெற்றென விளித்து நந்தஞ்
 செவியினுக்கு அணித்தாய் மேவி
நிற்றலும் கூவு கென்றே
 நீடருள் செய்து வாமப்
பொற்றடங் கையிற் பற்றிப்
 பொருக்கென ஏந்தி நின்றார்.

[பின்றை = பிறகு ; வாமம் = இடது பாகம் ; பொருக் கென = விரைவாக.]

**7. வடிவாம்பாள் பேயர்க் காரணம்**

இக்கோயிலின் அம்பிகை "வடிவாம்பாள்" என்னும் திருநாமத்தோடு விளங்குகின்ருள். "வடிவு" என்பதற்கு "அழகு", "ஒளி" என்னும் பொருள்களுண்டு. தாருகாவன முனிவரின் தவச்செருக்கை அடக்குவதற்காகத் திருமால் எடுத்த வடிவம், பேரழகும் ஒளியும் பொருந்திய மோஹினிவடிவம் ஆகும். திருமால்மோஹினி வடிவமெடுத்தது கயிலைப் பதியின் கட்டளையாலேயே. திருமால் மோஹினி வடிவமெடுத்தபோது சிவபெருமான் பிக்ஷாடன வடிவமெடுத்துத் தாருகாவனம் வந்தனர் என்று முன்னமேயே கூறப்பட்டிருக்கிறது. இங்ஙனம் சிவபிரானும் திருமாலும் தாருகாவன முனிவர் பொருட்டு எடுத்த திருவுருவங்களோடு மண்ணுலகத்தாருக்குக் காட்சியளிக்கத் திருவுளம் கொண்டனர். கொண்டு, சிவபிரான் 'மானேந்தியப்பராக'க் காட்சியளிப்பதுபோல, திருமால் தாமெடுத்த மோஹினி வடிவோடு 'வடிவாம்பாள்' என்னும் அம்பிகையாய்த் திகழ்கின்ருர். இக்கோயில் அம்பாளுக்குக் "காந்திமதி அம்மை" என்ற திருநாமமுண்டு. காந்தி என்ற பதத்திற்கும் ஒளி, அழகு என்ற பொருள்களிருப்பதனுல் முற்கூறிய 'வடிவாம்பாள்' என்ற பெயரோடும் இப்பெயர் பொருளில் ஒத்திருத்தல் காண்க.

**8. தீர்த்தம் குளம் முதலியன**

இக்கோயிலுக்குரிய தீர்த்தம் 'கண்வதீர்த்தம்' என்னும் பெயர் பெற்றிருக்கின்றது. இத்தீர்த்தம் கோவிலின் வடதிசையில் சுமார் ஒரு பர்லாங்கில் அமைந்துள்ள தாமிரபர்ணி நதியின் கட்டமாகும். இத்தீர்த்தத்திற்குப் போகும் நடைப்பாதையின் இருபுறமும் செழிப்புவாய்ந்த

வயல்கள் விளங்குகின்றன. இத்தீர்த்தத்திற்குச் செல்லும் வழியில் இடப்புறமாக ஒரு மடம் அமைந்துள்ளது. இம் மடத்தின் பெயர் 'செவ்வாய்க்கிழமை மடம்' என்பதாகும். கண்ணுவசங்சர தீர்த்தக்கரை செவ்வாய்க்கிழமை மடம் என்று மானிபதாரின் கணக்குகளில் ஏற்பட்டிருக்கிறதாகத் தெரிகிறது. இத்தர்மம் நீண்ட காலத்துக்கு முன்னிருந்தே ஏற்பட்டு வந்திருக்கிறது. இம்மடத்தில் ஒவ்வொரு செவ்வாய்தோறும் பதினாறு ஏழைகட்கு அன்னமிட்டு வருகின்றனர். இங்ஙனம் அன்னமிடுவதன் பொருட்டு ஒவ்வொருவருக்கு அரைப்படி அரிசியும், இரண்டுஅணுவும் என்று திட்டம் போடப்பட்டு அத்திட்டப்படி அரிசியும், பதார்த்தங்களின் பொருட்டுக் கொடுக்கப்படும் பணமும் அமுது தயாரிப்பவரிடம் அளிக்கப்படுகின்றன. இத்தருமம், திருநெல்வேலி. கார்காத்த வேளாளர் குலதிலகர் ஒருவருக்கு இருந்த வயிற்று வலியானது இத்தீர்த்தத்தில் மூழ்கி சுவாமி தரிசனம் செய்து கோவில் பிரசாதத்தைச் சாப்பிட்ட நாள்முதல் வலி நீங்கி விட்டதற்காக அன்றைய செவ்வாய்க்கிழமையில் அன்னதானம் ஏற்படுத்தப்பட்டு அதற்கு நஞ்சை நிலங்களும் வாங்கி விடப்பட்டு அவர் பரம்பரையினரால் இன்றும் பரிபாலிக்கப்பட்டு வருகின்றது. **செவ்வாய்** என்னும் கிரகத்தா லேற்படக்கூடிய தோஷ நிவர்த்தியின் பொருட்டே இத்தருமம் முற்கூறிய பெரியோரா லேற்படுத்தப்பட்டதெனவும் தெரியலாம். இங்குள்ள 'கண்ணுவ தீர்த்தம்' சிறந்த தீர்த்தமாக விளங்குவதால் அதன் அருகிலேயே மடம் அமைக்கப்பட வேண்டுமென்ற கருத்து ஏற்படுத்தினவர்க்குத் தோன்றியிருத்தல் இயல்பே. இத்தீர்த்தத்தின் கரையில் ஒரு பெரும்பாறையில் 'விநாயகர்' 'சில

ரிஷிகள்' 'சிவலிங்கம்' என்னும் இவ்வுருவங்கள் செதுக்கப்பட்டுள்ளன. இத்தீர்த்தத்தில்மூழ்கி இவ்வுருவங்கட்கு அபிஷேகம், நைவேத்தியம் முதலியன செய்து மக்கள் வழிபடுவதை இன்றும் காணலாம். சிவராத்திரியன்று பக்தர்கள் இத்தீர்த்தத்தில் மூழ்கி இப்புனித தீர்த்தத்தைக் குடத்தில் பயபக்தியுடன் எடுத்துக்கொண்டு மானேந்தியப்பர் கோயிலினுட் சென்று கொடி மரத்தின் அருகிலமைந்துள்ள நந்தி தேவர்க்கு மந்திர பூர்வமாக அபிஷேக அர்க்யம் விடுவதைப் பார்ப்பதும் ஓர் அரும் புண்ணியச் செயலாகும். வழிபட்டு உய்யக் காரணமாயிருந்த "மானேந்தியப்பரை"க் "கண்வ சங்கரர்" என்று பெரியோர் அழைத்ததனோடு இத்தீர்த்தத்தின் பெயரையும் ஒப்பிட்டு ஆராயின் உண்மை புலப்படும். இக்கோயிலில் அழகிய படிக்கட்டுகளுடன் கூடி விளங்குவதாக முன்னர்க் குறித்த தடாகம் குறிப்பிடத்தக்கது. இத்தலத்தின் விருட்சம் இன்னதென்று அறிய முடியவில்லை.

## 3. உட் கோயில் - பொது

இந்த மானேந்தியப்பரின் கோயிலில் உட் பிராகாரத்தில் பல கோயில்கள் அமைந்து இருக்கின்றன என்பதை கோயிலின் உள் தோற்றத்தில் பார்த்தோம். ஒரு பெரிய கோயிலின் அங்கமாக அக்கோயிலின்கண்ணடங்கிய கோயில்களை "உட்கோயில்" என அழைப்பர். இப் பெரிய கோயிலில் பல உட்கோயில்கள் காணப்படுகின்றன.

### 1. நால்வர் கோயில்

சைவ சமய ஆசாரியர்களான திருஞானசம்பந்தர், திருநாவுக்கரசர், சுந்தரமூர்த்தி சுவாமிகள், மாணிக்க

வாசக சுவாமிகள் என்னும் நால்வரது திருவுருவங்களும் அமைந்துள்ள ஒரு கோயில் உட் பிராகாரத்தில், தென் பிராகாரத்தின்கண் வலம் வரும்போது இடதுபுறம் விளங்கக் காணலாம்.

**2. தட்சிணுமூர்த்தி கோயில்**

சிவபிரானுக்குரிய மூர்த்தங்கள் அறுபத்து நான்கில் தட்சிணுமூர்த்தமும் ஒன்ருகும். பிரம புத்திரர் நால்வர்க்குக் கல்லாலின் கீழமர்ந்து ஞானேபதேசம் செய்த நிலையையே "இத்தட்சிணுமூர்த்தி" பத்தர்கட்கு அறிவுறுத்துகின்றது.

**3. விக்னேசுவரர் கோயில்**

தம்மை வழிபடுவோரின் விக்கினங்களைப் போக்குவதால் "விக்கினேசுவரர்" என்ற பெயர்பெற்ற விநாயகர் கோயில்கொண்டுள்ள இடம், உட் பிராகாரத்தில் தென் பிராகார மேற்கு முனையாகும்.

**4. 'மானேந்தி' உற்சவர் கோயில்**

பிரதான கோயிலுக்கு "மானேந்தியப்பர் கோயில்" எனப் பெயர் வரக் காரணரான இம்மூர்த்தி மூலஸ்தானத்தில் லிங்க வடிவிலிருப்பினும் உற்சவர் வடிவில் மான் ஏந்தியமூர்த்தியாகவே வடிவாம்பாள் சமேதராய்க் காட்சி கொடுக்கின்ருர். உற்சவக்காலங்களில் இவரே உலா வருவார். இக்கோயில் முற்கூறிய விநாயகர் கோயிலையடுத்து வடபுறமாகக் கிழக்கு முகமாயமைந்துள்ளது.

**5. சுப்பிரமணிய சுவாமி கோயில்கள்**

மேற்குப் பிராகாரத்தின் வட முனையில் உற்சவரும் மூலவருமாகிய சுப்பிரமணிய விக்ரஹங்கள் கொண்ட

இரு கோயில்கள் அடுத்தடுத்துக் கிழக்கு முகமாய் முறையே அமைந்துள்ளன.

## 4. சிற்பச் சிறப்பு

### 1. கருங்கல் வேலைகள்

கொடிமர மண்டபத்தி லமைந்துள்ள கருங்கற் றூண்களில் சில சிங்கமும், யாளியும் சேர்ந்திருக்கும் நிலையில் காட்சியளிக்கின்றன. சில தூண்கள் சிங்க மிரண்டு இணைந்திருக்கும் நிலைபெற்று விளங்குகின்றன. ஒரு சிங்கம் மட்டும் செதுக்கப்பட்ட தூண்களும் சில இருக்கின்றன. கொடுங்கைகள் வாழைப் பூவடிவி லமைந்துள்ளன.

### 2. மர வேலைகள்

கோயில் நிலையின் இரு கதவுகளிலும் தம்முள் அளவொத்த பல தட்டுக்களமைந்துள்ளன. ஒவ்வொரு தட்டிலும் புராண சம்பந்தமான ஒவ்வொரு கதைச் சித்திரம் செதுக்கப் பட்டுள்ளது. ஒரு தட்டில் வேணுகான கண்ணன் காட்சியளிக்கின்ருன். இன்னு மொரு தட்டில் மார்க்கண்டேயனுக்காக மறலியை யுதைக்கும் சிவபிரான் காட்சியளிக்கின்ருர். இம்மாதிரி பல கதைச் சித்திரங்கள் காணப்படுகின்றன. கதவுகளி லமைந்துள்ள குமிழ்கள் மலரும் பருவத்திலுள்ள தாமரை வடிவுபெற்றுத் தோற்றமளிக்கின்றன.

### 3. தேர்கள்

இக்கோயிலுக்கு இருபெருந் தேர்களிருக்கின்றன. தேர்களின் பக்கத்தில் தனித்தனி மண்டபங்கள் இருக் கின்றன, தேர்களில் செதுக்கப் பட்டுள்ள பல கதைப் பகுதிகள் மிக அழகானவை.

**4. வாகனங்கள்**

(*a*) *வெள்ளி*

சுவாமிக்கும் அம்பாளுக்கும் தனித்தனி ஒவ்வொரு வெள்ளி ரிஷப வாகன வீதம் சுமார் ஆயிரத்து நூறு ரூபாய் (மொத்தம்) விலை மதிப்புள்ள இரு வாகனங்களிருக்கின்றன. சுமார் எண்ணூறு ரூபாய் பெறுமானமுள்ள ஒரு வெள்ளிச் சப்பரமும் இருக்கின்றது.

(*b*) **மரம்**

பூத வாகனம், மயில் வாகனம், இந்திர வாகனம், கோரதம், மகா ரதம், சூரன் வாகனம், கமல வாகனம், யானை வாகனம், காமதேனு வாகனம், பெரிய சப்பரம் முதலியன மரத்தால் வர்ண வேலைகளுடன் செய்யப்பட்ட வாகனங்களாகும்.

**5. ஆபரணங்கள்**

(*a*) **தங்கம் : நகை**

| | | | சுமார் விலை மதிப்பு | | |
|---|---|---|---|---|---|
| | | | ரூ. | அ. | பை. |
| 1. | 5 கொத்துப் பூணுல் | ... | 400 | 0 | 0 |
| 2. | 5 கொத்து சந்திரகாரம், 6 கொத்து சந்திரகாரம் | ... | 300 | 0 | 0 |
| 3. | தங்க ருத்திராட்சம், ரட்சை, பொட்டு முதலியன | ... | 300 | 0 | 0 |
| | | ஆக | 1000 | 0 | 0 |

(*b*) *வெள்ளி : நகை*

| | | | ரூ. | அ. | பை. |
|---|---|---|---|---|---|
| 1. | நாகாபரணம் | ... | 170 | 0 | 0 |
| 2. | அம்மன் கவசம் | ... | 180 | 0 | 0 |

| | | | |
|---|---|---|---|
| 3. வெள்ளிச் சாமரை, நெற்றிப் பட்டம், கிரீடம் முதலியன ... | 120 | 0 | 0 |
| 4. லிங்கத்துக்கணியும் வெள்ளிக் கவசம், அம்மன் பாதம், கழுத்துப் பட்டை முதலியன ... | 225 | 0 | 0 |
| 5. கில்டு நகைகள் சுமார் 20 உருப்படிக்கு | 55 | 0 | 0 |
| ஆக | 750 | 0 | 0 |

**6. விருதுகள்**

மலர்த்தீபம், பட்டுக் குடைகள், கண்ணாடிகள், சாமரை, முரசு, பல்லக்கு, வெள்ளித்தடி முதலிய பல விருதுகள் இக்கோயிலில் அமைந்துள்ளன.

## 5. புராண வரலாறு

**1. இக்கோயிலை வழிபடுவதாலுண்டாகும் நன்மைகள்**

இக்கோயிலுக்குத் தல புராணமொன்றும் இது வரை ஏற்படவில்லை. ஆனால் 'கந்த புராணம்' ததீசி யுத்தரப் படலத்துச், சிவபிரான் மானேந்திய வரலாறு காணப்படுவது கொண்டும் இக்கோயில் சுவாமிக்கு 'மானேந்தியப்பர்' எனப் பெயரிருப்பது கொண்டும் அப்புராணம், இம்மூர்த்தியைப் பற்றி ஒரு சிறிது குறிப்பதென்று மட்டும் தெரிகிறது. இக்கோயிலை வழி படுவதால் மக்கள் தருக்கொழிந்து சாந்தநிலை யடைவர்; கண்வர் சித்திபெறக் காரணமாயிருந்த இம் 'மானேந்தி'யை வணங்குவோர் எண்ணியது அடைந்து இன் புறுவரென்பதைத் தம் அனுபவத்திலுணர்ந்து இருப்ப தாக இவ்வூரறிஞர் சிலர் கூறுகின்றனர். விலங்கு, பேய் இவைகளா லேற்படக்கூடிய பயமோ துன்பமோ, மானேந்தியப்பரை வணங்குவோரிடம் அணுகா.

## 6. சரித்திர வரலாறு

**கல்வெட்டுக்கள்**

மானேந்தியப்பர் ஆலயத்தில் இரண்டு கல்வெட்டு கள் இருக்கின்றன. அவைகள் 1916-ம் வருடத்து 318, 319 ஆக குறிக்கப்பட்டிருக்கின்றன. அவைகளில் 318/16 என்பது கொல்லம் 773 அதாவது 11-12-1596-ல் ஏற்பட் டது, இதில் மானேந்தியப்பர் திருநாள் நடக்கும்படிக்கு வீரப்ப நாயகய்யன் பிரதானியான நல்லபெருமாள் பிள்ளையின் புண்ணியார்த்தமாக **முதலிநயினர், கல் லிடைக் குறிச்சி நாட்டார்** ஏற்பாடு செய்த தானம் என்று சொல்லுகிறது. ஆகவே இக்கல்வெட்டு மதுரை நாயக்க மன்னன் வீரப்ப நாயக்கன் காலத்தில் அவனுடைய சாமந்தனை நல்லப்பெருமாள் பிள்ளையின் நற்கதிக்காக **முதலி நயினர் முதலியோர்** கோயில் வழிபாட்டிற்கு ஓர் ஏற்பாடு செய்தார்கள் என அறிகிறோம். அவ்விதம் செய்யப்பட்ட ஏற்பாடா னது **தரி 1-க்கு 10 பணம் வரியும்** ஊரில் ஆட் கூலிக்கு ½ பணமும் ஆகும். இவை சுவாமியினுடைய திருநாளுக் காகப் பயன்படுத்தப்பட்டன. இவை விளாச்சேரி என்ற ஊர்ப்பகுதியில் வசூலிக்கப்பட்டன. விளாச்சேரி என் பது இப்போது வேளாச்சேரி என்ற ஊர்ப்பகுதியாக இருக்கலாம். **அக்காலத்தில் நெசவுத் தொழில் சிறந்திருந்த தென்றும்** நெய்பவர்கள் ஆலயத்திற்கு வரி கொடுத்து ஆதரித்தார்கள் எனவும் அறிகிறோம். மற்றொரு கல் வெட்டு 319/16 ஆகும். இதன் தேதி தெரியவில்லை. இதில் காணும் விவரமாவது கோயில் இருக்கும் இட மல்லாத மற்றக் கோயில் நிலங்களுக்கு வரி இல்லாமல் செய்ததைக் குறிக்கும்.

கல்லிடைக் குறிச்சியில் இவ்வாலயத்தைத் தவிர மற்ற ஆறு ஆலயங்களில் கல்வெட்டுகள் இருக்கின்றன. அவைகளின் விவரங்கள் வருமாறு :—

1. குலசேகரமுடையார் கோயில் : 7 கல்வெட்டுகள் 320-325/16 113/07.

கொல்லம் 610 - பங்குனி 26 - இராஜராஜ சதுர்பேதி மங்கலத்து மதுக்குறிச்சியில் உள்ள குலசேகரமுடைய நாயனுருக்கு இராவணராம மார்த்தாண்ட திருவடியின் ஆட்கள் நந்தா விளக்குக்காக தானம் செய்தது.

கொல்லம் 628 - சித்திரை 9 - வேளாளர்கள் வெள்ளை நாடர்மீது கட்டுப்பாடு செய்தது.

கொல்லம் 701 - பங்குனி 2 - குலசேகரமுடைய நாயனுர் சந்நிதியில் கணக்கு பார்த்துவந்த கலியுகத்து மெய்யனை நீக்கி கைக்கோள உடைய குட்டிக்குக் கொடுத்தது.

கொல்லம் 706 - வைகாசி 1 - சகம் 1453 அடியிற் கண்ட அரசன் தானம் செய்தது.

கொல்லம் 707 - வைகாசி 1 - முள்ளிநாட்டு இராசராஜ சதுர்வேதி மங்கலத்துத் தென் பகுதியான கல்லிடைக் குறிச்சியில் குலசேகரம் உடைய நாயனுர் கோயிலில் செய் துங்க நாட்டு சங்கர நாராயணவென்று மண்கொண்ட பூதல வீரவீர மார்த்தாண்ட வர்மன் வடசெய்யில் இருந்த போது தானம் செய்தது.

கொல்லம் 735 - சகம் 1480 - வீரப்ப நாயகய்யன் காலத்தில் கொல்லர்களுக்கும், தச்சர்களுக்கும் தானம் செய்தது.

2. இலக்ஷ்மிவராக சுவாமி கோயில் : 4 = 314 - 317/1916.

653 - அற்பிசி 20 - இராஜராஜ சதுர்வேதி மங்கலத்து சேரகுமாரன் என்ற பகுதியில் நயினுர் ஞானப்பிரான்

கோயிலுக்கு காடவராயன்பட்டி திருவேங்கடமுடையான் தானம் செய்தது.

655 - கார்த்திகை 1 - அதே கோயிலுக்கு ஒரு பிராம் மணன் தானம்.

671 - ஆவணி 1 - முள்ளிநாட்டு கத்திரி சிகாமணி புரத்தில் 20 மாநிலத்தை வீரகேரள சந்திக்காக தானம் செய்தது.

698 - புரட்டாசி 3 - சேரகுமாரனில் ஞானப்பிரான் கோயில் கைக்கோளன் குமாரன் மார்த்தாண்டன், பவளக் கூத்தர் கோயிலில் கார்த்திகை தீபம் வைப்பதற்கு நெல் தானம்.

3. நாகேசுரமுடையார் கோயில் : 13 = 90-102/07. 12—14 நூ. பாண்டிய மன்னர் கல்வெட்டுகள்.

1. முள்ளிநாட்டு இராசராச சதுர்வேதி மங்கலத்து தென்பகுதி கல்லிடைக் குறிச்சியில் நிலையுடைய பாண்டிய ஈசுவரமுடையார் கோயில்.

2. திருமுறை ஓதுவதற்குத் தானம் - மாறவர்மனி சுந்தரபாண்டியன் காலம் - 92/07.

3. "பூவின் கிழத்திமேவி வீற்றிருப்ப" என்ற குல சேகர பாண்டியன் மெய்க்கீர்த்தி.

4. கல்லிடைக் குறிச்சியில் நாலாயிரமீசுவரம் உடையார் கோயில்.

5. க்ஷத்திரிய சிகாமணிபுரம் என்ற கல்லிடைக்குறிச்சியில் நாலாயிரமீசுவரமுடையார் ஆலயத்தில் அம்மன் சந்நிதி.

4. ஸ்ரீ கிருஷ்ணன் கோயில் : 10 = 103-112/07. குலசேகரன் முதலிய பாண்டியர் கல்வெட்டுகள்.

1. கல்லிடைக் குறிச்சியில் நாலாயிர விண்ணகர் எம்பெருமான் கோயில்.

2. நாலாயிர விண்ணகர் கட்டினவன் பெயர் கரு மாணிக்காழ்வான் என்ற பேணுவுடையான், அவனிவேண்ட ராமன் சந்தி என்ற திருவிழா ஏற்படுத்தியது.

3. க்ஷத்திரிய சிகாமணிபுரம் - பெரிய நாயனுர் சீவல தேவன் - மாணுபரண மங்கலம்.

5. விநாயகர் கோயில் : 114/07 - புரவரி விக்ன விநாயகர்.

6. கொசக்குடிப் பெருமாள் கோயில் : 115-117 = 3.

1. கொ - 663 - நயினுர் பெரியபிரான் கோயில். முள்ளிநாட்டு மதிற்குறிச்சி - வீரகேரளன் சந்தி.

2. வீரகேரளன் காலத்தில் பிராம்மண போஜனம் ஏகதண்ட திரிதண்ட சந்நியாசிகளுக்கு போஜனம்செய்தது.

மேலேகண்ட 6 ஆலயக் கல்வெட்டுகளிலிருந்து கண்ட குறிப்புகள் நாடு - முள்ளிநாடு ; நகர் - இராஜராஜ சதுர்வேதி மங்கலம், க்ஷத்திரிய சிகாமணிபுரம் ; உட் பிரிவுகள்—மதுக்குறிச்சி, விளாக்குறிச்சி, சேரகுமாரன், கல்லிடைக்குறிச்சி ; ஆலயங்கள - சைவம் - 1 மானேந்தி யப்பர். 2. குலசேகரமுடையார். 3. நாகேசுரமுடையார் (பழைய பெயர் - நிலையுடைய பாண்டிய ஈசுவரர், நாலா யிரமீசுவரர். 4. விநாயகர், விஷ்ணு - 1. லக்ஷ்மீவராகர் - (ஞானப்பிரான் - பவளக்கூத்தர்-திருவிடவெந்தையிலும் ஞானப்பிரான்). 2. கிரி கிருஷ்ணன் - (நாலாயிர விண் ணகர் எம்பெருமான்). 3. கொசக்குடிப் பெருமாள் (நயினுர் பெரிய பிரான். அரசர் - நடுக்காலப் பாண்டி யரும், நாயக்சர்களும், சிறப்பு - திருமுறை ஓதற்குத் தானம்.

இக்கோயிலில் அம்மன் சந்நிதியில் வலப்புறம் கிழக்கு நோக்கிய சுவரில் ஒரு கல்வெட்டு காணப்படு

கின்றது. அதில் 'மானேந்தியப்பர்' திருநாட் செலவிற்கு நிலம் விட்ட வரலாறும், நிலத்தின் எல்லையும் காணப் படுகின்றன. அக் கல்வெட்டு 11-21-1596-ல் செதுக்கப் பட்டது. அதனை 318-1996 ஆக சர்க்காரில் பதிப்பித் திருக்கிறார்கள். அதன் முக்கிய பாகம் வருமாறு :—

"கொல்லம் எாஎம௩ ஆண்டு மார்கழிமீ ம௩உ பூர்வபட்சத்து துதிகையுஞ் சனிவாரமும் சிவயோக மும் சிவகரணமும் பெற்ற உத்தரத்துநாட்செய்த உதக வதானமதான......படிறமானமாவது.........சுவாமி மானேந்தியப்பர் திருநாள் நடக்கும் படிக்கு ஸ்ரீமது வீரப்ப நாயக்கய்யன் தனமாக தீக்கப்பட்ட பூனய்யத்தார்க்குக் காத்தாரான நல்லபெருமாள் பிள்ளை புண்ணியமாக முதலி நயினாருங் கல்லிடைக் குறிச்சி நாட்டவருமொம்பலப் பட்டை உள்ளவரும் உதகமூபூச வதனமதானப் பிமாண்ட எழுதிக்குடுத்தப்பட்ட இன்னயினார்க்குத் திருநாட்ச் செலவு நடக்கும்படிக்கு விட்ட குலிசசொயி நயினார் மத்தந்தருஷ் கடில் தெக்கத்தெருவுக்கு எல்கையாவதாக."

## 7. வரவு செலவு

(25—10—38 ஆடிட் அறிக்கைப்படி)

### 1. வரவு

| | | | ரூ. | அ. | பை. |
|---|---|---|---|---|---|
| 1. | நஞ்சை வருமானம் | ... | 2870 | 0 | 0 |
| 2. | புஞ்சை, மனை வருமானம் | ... | 160 | 0 | 0 |
| 3. | தோப்பு வருமானம் | ... | 25 | 0 | 0 |
| 4. | தஸ்தி | ... | 537 | 3 | 10 |
| | | ஆக வரவு | 3592 | 3 | 10 |

## 2. செலவு

| | | | ரூ. | அ. | பை. |
|---|---|---|---|---|---|
| 1. | சர்க்கார் கிஸ்தி | ... | 780 | 0 | 0 |
| 2. | கோயில் சிப்பந்திச் செலவு | ... | 815 | 0 | 0 |
| 3. | நித்திய உற்சவச் செலவு | ... | 1683 | 0 | 0 |
| 4. | கமிட்டி கண்ட்ரியுபூஷன் | ... | 43 | 8 | 0 |
| 5. | எண்டோமன்ட் கன்ட்ரியுபூஷன் | ... | 43 | 8 | 0 |
| 6. | ஆடிட் பீஸ் வகை | ... | 29 | 0 | 0 |
| 7. | நில மராமத்து | ... | 50 | 0 | 0 |
| 8. | கட்டிட மராமத்து | ... | 50 | 0 | 0 |
| 9. | கோர்ட்டுச் செலவு | ... | 60 | 0 | 0 |
| 10. | வாகன ரிப்பேர் | ... | 20 | 0 | 0 |
| 11. | பல்வகைச் செலவு | ... | 27 | 7 | 10 |
| | | ஆக செலவு | 3592 | 3 | 10 |

## 3. ஸ்தர்வர சோத்து விவரம்

(*a*) நஞ்சை

கோயில் அயன், நஞ்சை நிலம் சுமார் விஸ்தீரணம் $24\frac{1}{2}$ ஏக்கராகும். இதன் மதிப்பு சுமார் ரூ. 49,000-0-0. இதற்குச் சர்க்கார் தீர்வை சுமார் ரூ. 470-0-0. இதன் வருட வருமானம் சுமார் ரூ. 2000-0-0. கோயிலின் இனும் நஞ்சை விஸ்தீரணம் சுமார் 13 ஏக்கர். சர்க்கார் தீர்வை சுமார் ரூ. 270-0-0. நில மதிப்பு சுமார் ரூ. 26,000-0-0. வருட வருமானம் சுமார் ரூ. 1200-0-0.

(*b*) புஞ்சை

கோயில் அயன் புஞ்சை சுமார் ஏக்கர் 73. சர்க்கார் தீர்வை சுமார் ரூ. 26-0-0 நில மதிப்பு சுமார் ரூ. 1000-0-0. வருட வருமானம் சுமார் ரூ. 160-0-0.

**4. ஜங்கம சோத்து விவரம்**

(a) **நகை**

தனித் தங்க நகைகளும், கல் பதித்த தங்க நகைகளும் சேர்ந்து மொத்தம் தங்க எடை சுமார் நூறு கழஞ்சிக்கு மதிப்பு சுமார் ரூ. 1000-0-0 ஆகும். வெள்ளி ஆபரணங்கள் சுமார் ரூ.. 900-0-0 பெறக்கூடியன.

(b) **பாத்திரங்கள்**

பலவித உலோகத்திற் செய்யப்பட்ட பல பாத்திரங்களின் மொத்த மதிப்பு சுமார் ரூ 450-0-0 ஆகும்.

(c) **ஆடைகள்**

பட்டுப்பீதாம்பர வஸ்திர வகைகளின் மதிப்பு சுமார் ரூ. 250 ஆகும்.

(d) **வாகனம்**

வெள்ளி வாகனம் மதிப்பு சுமார் ரூ. 2400 ஆகும். மரவாகனங்கள், தெப்பச் சாமான் தேர்ச்சமான் உட்பட சுமார் ரூ. 4000 ஆகும்.

**5. கட்டளைகளும் உபயங்களும்**

(a) **உச்சந்திக் கட்டளை**

இது கோயில்வசமே இருக்கின்றது. இக் கட்டளைக்குரிய நன்செய் நிலம் சுமார் 11 ஏக்கர் 16 சென்ட் ஆகும். இதன் மதிப்பு ரூ. 22400. வருஷ வருமானம் சுமார் ரூ. 930 ஆகும்.

(b) **விழாபூஜைக் கட்டளை**

இது திருவாவடுதுறை மடம் ஆதீனகர்த்தர் வசமிருந்து வருகிறது. இக்கட்டளைக்குரிய நிலம் சுமார் 29 ஏக்கர் 58 செண்ட் ஆகும். இதன் மதிப்பு சுமார் ரூ. 29,000 ஆகும். வருஷ வருமானம் சுமார் ரூ. 1300 ஆகும்.

(c) **காலசந்திக் கட்டளை**

இக் கட்டளைக்குரிய நிலம் ஸ்ரீ ஆறுமுகப் பிள்ளையவர்களிட மிருக்கின்றது. அவரே இக் கட்டளையின் அக்குதாராவார். மேலும் இக் கட்டளைக்குரிய நிலங்களிற் சில, பலரிடம் முன்னோர்களாற் பராதீனம் செய்யப்பட்டுள்ளன. அவர்களிடமிருந்து, ஸ்ரீ ஆறுமுகப் பிள்ளையவர்களே கோயிலுக்கு அளக்கவேண்டிய நெல்லைப்பெற்றுக் கோயிலுக்குக் கொடுத்து வருகின்றார். அவர் கொடுக்கும் நெல் சுமார் அறுபது ரூபாய் மதிப்புள்ளது.

(d) **வில்வார்ச்சனை மானியம்**

தற்சமயம் இதை ஸ்ரீ சுப்பையா வாத்தியார் என்பவர் தமது அனுபவத்தில் வைத்துக்கொண் டிருக்கின்றார். இவரே அர்ச்சனை வாசித்து வருகின்றார்.

## 6. உற்சவங்களும் அவற்றின் செலவுகளும்

இக்கோயிலில், நித்திய பூஜை தவிர முப்பத்து மூன்று உற்சவங்கள் நடைபெறுகின்றன. அவற்றிற்குச் சுமார் ரூ. 1228 செலவாகிறது. இவ்வுற்சவங்களில் 'திருக்கல்யாண' உற்சவத்திற்குச் சுமார் ரூ. 90 செல

வாகின்றது. 'ரதசப்தமி' உற்சவத்திற்குச் சுமார் ரூ. 770 செலவாகிறது. 'மார்கழி திருவாதிரை', 'வசந்த' உற்சவம் இவற்றிற்கு முறையே ரூ. 35-ம் 30-ம் செல வாகிறது. அர்ச்சனைக்குக் கட்டண மொன்றும் ஏற் படுத்தப்படவில்லை.

## 8. நிர்வாகம்

### தர்மகர்த்தர்கள்

இக்கோயிலுக்கு மூன்று தர்மகர்த்தர்கள் இருக் கின்றனர். இவர்கள் மூவரும் கோயில் சம்பந்தமான எல்லாக் காரியங்களிலும் ஒரே கருத்துக்கொண்டு உழைத்து வருகின்றனர்.

## 9. பாடல்கள்

### 1. புதிய பாடல்

இக்கோயிலைப் பற்றிய நூல்கள், பாடல்கள் ஒன்று மில்லையாதலின் இக்கோயில் வரலாறு எழுதிய ஆசிரிய ரால் இயற்றப்பட்ட தோத்திரப் பாடல்களிரண்டு இங்கே தரப்படுகின்றன.

#### மானேந்தியப்பர் துதி

தரணியிற் பெரியதான தாருகா வனத்தோர் செய்த
முரணுடைக் கொடியயாக முகத்தினில் எழுந்து போந்தே
உரனுடை ஒலிசெய்மானை ஒடுக்கித்தன் செவியூ டேந்து
கரனுடைத் திருமான் ஏந்தி கழலிணை கருத்துள் வைப்பாம். 1

காசினி புகழும் ஊராம் கல்லிடைக்குறிச்சி மேவி
மாசிலா முனிவன் கண்வன் மலரடி பணிந்து போற்ற

ஆசிலா தவனுற் கன்வ சங்கரன் ஆனேய்! பாகம்
பாசிழை வடிவாம் பாள்கொள் பரமனே போற்றி போற்றி.2

**2.** பழம் பாடல்

திருவாசகம்

பால்நினேந் தூட்டும் தாயினும் சாலப் பரிந்துநீ
பாவியே னுடைய
ஊனினே உருக்கி உள்ளொளி பெருக்கி
உலப்பிலா ஆனந்தமாய
தேனினேச் சொரிந்து புறம்புறம் திரிந்த
செல்வமே! சிவபெருமானே!
யானுனேத் தொடர்ந்து சிக்கெனப் பிடித்தேன்
எங்கெழுந்தருளு வதினியே. 3

